Pour bien connaître l'Organisation Sénégalaise d'Appui au Développement – OSAD –, ses membres, ses activités, ses publications, visitez son site internet
www.osad-sn com/

Dalal jàmm ci dalub OSAD bi ci internet
www.osad-sn. com/
dinga xam bu baax li kurél gi ëmb :
way-bokk yi, yëngu-yëngu yi, téere yi


E. mail : abd@orange.sn

Téere bii, tudde naa ko sama yaay
**Soxna Faatu Ñing**.
Mi ngi génn àdduna bésu **8 màrs** 2000
Di bés bi Mbootaayu Xeet yi jagleel jigéen ñi.
Mu mel ni dafa may ñaax ci gën fonk jigéen,
Gën fas kóllëre ak ñoom.
May ñaan Buur Yàlla teeru kook i ngëneel

**AAMIIN**

Duma fàtte ci turandoo yi
**Soxna Aminata Jonn**,
Sama soxna si may muñal
Di ma muñloo, di ma muñle

May gërëm itam sama jigéen yi
Ci dalub **SUDES** ak **CSA**
Ku lim juum !
Jàpple nañu ma
Te tanqamlu samay tooñ.

Maa ngi beral loxo ci cant gi
**Soxna Aram Faal Jóob**
Ak ñi mu séqal liggéey bi ci **OSAD**
Ak **IFAN SÉEX ANTA JÓOB**
Peccum liir bu neexee
Ndey jaa téye ca wagg ya !!!

L'agence intergouvernementale de la francophonie a

décerné à l'OSAD le

**PRIX INTERNATIONAL KADIMA**

**POUR LA VALORISATION DES LANGUES**

**PARTENAIRES DU SUD**

**2001**

Domaine : Traduction

Kurél giy màcc ci lépp lu aju ci làmmiñu tubaab, ñu naan ko frãkofoni, ràññee na liggéeyu OSAD, looloo waral mu baaxe ko teraanga ju ñu tudde

PRI INTERNASYONAAL KADIMA

NGIR YËKKATI LÀMMIÑ YI FÉETE BËJ-SAALUM

2001

Waar wi : Tekki

# DALINU WAX JI

Am réew, bu bëggee jëm kanam, lu muy doxal lu mu doon, fàww mu di ko teg ci yoon, dëgg ak njub di wéeruwaayam.

Baat yii ma jukkee ci téere bii Mamadu Jara Juuf bind, ku mu neex ne, ñooy yuq giy daw ci yax bi ronu téere bi. Dafa mel ni, li yëkkati xalimal bindkat bi moo di, xeex ñaawtéef yiy téqtal am réew, di réeral doom aadama, ba tax réew ma des gannaaw.

Waaye bindkat tigi, dafay taafantoo mbir, jaare ci fent loo xam ne moom doŋŋ a koy moom, muy xaralay boppam. Loolu la Mamadu Jara Juuf def, te muy lu jafe.

Nettali na ni àddina yare Musaa Njaay, ab alkaati bu bon, dëkke woon toroxal jigéen, ak jalgati yoon. Opp ju bon a ko dab, tëral ko, yàq aw yaramam, ba mu mel ni ku jëm ci nëb, ca fa mu tëdd. Maram Jóob ma Musaa Njaay toroxaloon, la Yàlla delloosi, def ko ab yar, di ko ko yitte, ngir mu màndargaal woyof ak yiw yi warul tàggook nit njaay. Ndax léegi jigéen jooju génn na ci mbugal ak gàcce ya mu ko tegoon, ba soppeeku boroom xam-xam bu réy, bu yéeme, bu dara tëwul. Te Maram Jóob moomu doŋŋ a ko mën a faj. Yaru Yàlla a ngoog jaar ci loxoom.

Mamadu Jara Juuf newul bërét rekk tëb ba teer, tàllal ngudd mi, ci yoonu xaralaam. Dafa doore ci mujjantalu li muy nettali, jëmsi ca fa mu tàmbalee woon. Moo tax muy lem, di lemmi, di lëmës, di nas, di nocci, di wër-wërlook a wiiri, ngir kiy jàng li mu bind liggéeyloo xelam, ak yëgam, ba jéem a lëñbat fu mu ko jëme. Loolu nag mooy tax a tàqamtiku am mbind. Fàttewul it tooñ, cokkaas, cuq, ak reeloo, ngir xam na ne, naqar ak bànneex ñoo ànd.

Téere bii, fonk doom aadama, te jiital ci jigéen moo ko sabab. Ndax kat Mamadu Jara Juuf dafa ne jigéen Yàllaa ko tànn def ko mu di waxandeem. Kon kay mooy reenu bakkan.

Séex Aliyu Ndaw
Sulet 2001
Ndakaaru

Musaa, fi mu tëdd, yëre yaa ngiy siit ngir ñaq wu, sumboo na ko. Xar-kanamam gi di tàkk, gët yiy bas-basi, ñaq wi jaxasook rongooñ yi. Li ko yóbbe lii lépp, di metit wu tar, yaram wu booloo sëfu ko, tey saf bennab taab bu ñor te tëe bënn.

Metit wi buural na cër yépp ba foo laal mu awu ci xol bi. Ayu-bés a ngi nii, Musaa demul gannaaw-kër ; làmmiñ wi newi na ba fees gémmiñ gi, tuñ yi di fett, lex bu ci nekk di saf xaal bu root ba fees dell.

Foo tollu, onk ngay dégg, ak « mas-sa doom, muñal léegi mu jeex ». Muy baat yu doon tukkee ci ndey ji, ngir dëfal xolam. Kookoo ngi toog dëgmu, léeg-léeg mu sànni ko bët, wiccax bopp bi. Xolam fees na waaye mënul jooy, sañul jooy, warul jooy !

Doom ji sonn na, amatul kenn ku ko taxawu. Fii mu tollu tembe, li muy yëg moo raw metitu mat ndax yaakaar ji dëddu na ko.

Noonu, xelu yaay Absa daw fu sore. Muy fàttaliku coono ya mu daj ci néeg baayu Musaa. Masu koo bañal dara, bu ganaar di sab mu jóg, nekk ciy bëgg-bëggam ba xaaju guddi. Noona la dëkkeek boroom këram ba xéy jébbal ko Boroomam, di Boroom bi nga xam ne mooy géej, te yool yii di walangaan yépp ci lañuy sotteekuji.

Tuumaa xas tegu ci deru jigéen, waaye wax-dëgg liggéeyam ci néegub séyam, bu wallusee doom ji, kon lii dina teggiku Musaa. Ax ! Ndekete yóo nit xeeb na xal, mu lakk sa dàgga !

Ndaxam, lu dul benn du ñaar, saa ndey ne woon na ma :

– Absa, sa doom jii amul ub xol. Yaa ngi koy boyal nib sébb, waaye boo ci teelul jóg dina la indil njekkar. Bu ko defaa, ma ni ko « yaay daal yow jaaxal nga ma. Ci yow doŋŋ laa gise maam juy bañ ab sëtam. Man benn doom jii rekk la ma Yàlla may, yow kepp a ko dese ci maam te nanguwuloo fo ak moom. Benn-benni mellentaan yi muy dugal ci sa yëre yi ñu di la màtt, lu mu lay wàññi ? »

Bu ko defee, soxna sa, Yàlla na ko Yàlla yërëm, te taas ma ci barkeem, dal ma ne : « Absa, lii di njebbat, fàqikoo ci man, moo su ma ko bañee lu may bëgg ? Ki la ne sangul a bëgg sab taar !

Gune gii nag, duma yar ci moom loo xam ne ëllëg giraawaali la lay jural. Seetlu nga kii bu baax ? Muus mu ndaw, mu fàdd, nga ni muus yi dañoo lakkale. Ginaar gi tostan, muy faat cuuj yi, nga ni cuuj yi ñooy tilimal kër gi ! Doomu jaambur bu taxawaalu, mu duma, walla mu nangu yëfam te bu la ndeyam àkksee nga naan nañu la musal ci seen gémmiñ yi. Barilewuloo ba noppi, ku nekk bëgg ŋàbb aw

làmmiñam di la tuddal benn bi la Yàlla may ! Gis nga nag doom, maa la jur, di la waññi ba nga mel ni ma gënal. Nga dugg ci néegub séy te gàcceeloo ma benn yoon. Boo yaakaaree ne sa doom a la gën ba fi sa ndey jaar ak yow ba tax la di nit, doo ko fa jaarale, na la wóor ni dina doon ab dof, jaarale la foo sañul woon jaarale sa ndey ! Yërmande Yàlla nag, xaj na fu ne, waaye li ci kanam rawul i gët ! Man duma la gaatngaal lu ñaaw ndax maa leen bokk jur. Waaye samay waxi tey, lu mu metti metti, nanga ko natte yar ya ma la daan dóor démb, ak a xas, ak a saaga ngir tey jii nga di nit njaay ! Nanu liggéeyal ëllëg, te ëllëg kat, mooy Musaa mii. Baayam talu ko de ! Ma ngay daw deppãs ak a topp bànneexub séetam ! »

Baat yii dey, wax-dëgg metti woon na ci dégg, waaye tey jii ñu ngi riir ci noppi Absa yi, di jaxase xelam, tey saf jam-jami puso ci xolam.

Tëraayu Musaa bii, meññent la bu, tóor-tóor ba, wonees na ko ko, mu gëmm ne du ko gis. Waxees na ko ko, mu fatt ay noppam ne du ko dégg !

Soxna saa nga tëdd barsàq waaye tey jii ab yaram a ngi làwwi ndoddu doom ji, mu mel ni Absa Fay jéggi na metitu mat, dellu di gone gu jigéen gu ndaw, ndey ja dëkk di ko kàcciri ngir ñàkk a farloom cib liggéeyam.

Naka noonu, mu dawal bëtam fa Musaa tëdd. Béréb baa ngi tooy xipp, te moom ci boppam, amul kàttan

gu mu ko toxale, amul kenn ku ko jàpple. Ñaw-ñawi mbubb maa ngiy xëtt ndax ay newo yu matal cëram yi, tey yokku waxtu wu ne. Garab gu ne, ndey ji nàndal na ko ko. Xeetu saafara su ne, mu diw ko waaye lu ñów rekk mel ni tooke, yaram wi di gën funki, metit wi di gën tar.

La yaay Absa dese woon ciy ndimo ak i takkaay, lépp joxe na ko ciy weexal ngir doom ji jóg. Wallaay xolu ndey a yaatu ba mu mën muñ lépp, ñeel doomam; waaye Absa jaar naak Musaa fu jaroon mu ba ko ni ko ñépp bàyyee, te kon tey jii, kookii dina gën wéet.

Xeetu gàcce gu ne, doom ji teg na ko ko, muy muñ rekk. Xas na ko, saaga, soog koo dóor bés, ci kanami peccargoom. Loolu lépp, mu jéggal ko, ngir jàpp ne meru way-jur xajul ci doom. Te wax dëgg it, diggante boobu, dees na ko misaale nen ak xeer... Tey jii, ndab li taaje, añu loolu lépp la.

Waaye nag, ceeñeeru yaakaar tukkee na Géejawaay, tàbbi cib xolam. Sëriñ Nuuru, seetkat bu mag bi mu mujj a gis nee na ko lii, xeetu ngelaw la, te alkaati lay faral di jàpp. Moom ci boppam du ko faj, kon nag du jël alalam, waaye dina ko yebal ci soxna su ñu naan Yaama. Kooku daal, amees na yaakaar ne bu giseek moom soxlaam faju. Soxna Yaama nag, bésub talaata lay faral a faj, moo tax fàww nga teel a dem ndax kër ga day fees dell. Fu nekk la waay di bàyyikoo di ko seetsi.

Céy kër Yaama ! fii de la bët yem. Altine ci guddi, daanaka bala ñoo nodd gee, dina fekk nit ñi di ñów, benn-benn, jóge fu ne. Ñii yore laago bu yàgg, yaakaarees ne mën na ci dara, ñii metit wu mu mën a doon, ñii aw tiis ak ug jaaxle ci seen dundin, di ci sàkku ag leerlu, mbaate ay ñaan walla yeneen xeeti pexe.

Buntu kër gi moom, daanaka ab luuma lay doon. Gisees na fa xeetu njaay mu ne. Ñii aw ñam lañuy jaay : kafe Tuubaa ak mburu, cereek soow, ceebu jën, nen yu ñu baxal, ak ñoom seen. Ñee saam nañu seen cuuraay, xeetu caq yu ne, soccu sump walla dimb. Jaaykati téere yaa ngi fii. Xasaayidu Sëriñ Tuubaa walla Allaaji Maalig, woyu sëriñ Musaa KA, Aadi Ture mu Faas.

Fii daal la bët yem. Te nag fu mbooloo daje, saay-
saay si am fa yoon. Waaye nag fii mom, dootoo fi dégg càcc.

Waa gox bi, keroog ba ñu jàppee ñaari sàcc ya faj leen pajum dof ba léegi, ñi ci des kenn nettaliwu leen ko. Xanaa kay dangay gis ku ñów, jaxasook nit ñi ba yaakaarees ne dafay fajusi, fekk mu ngi xaar ku jaaxle mbaate nga yàkkamti, ba mu jaay la béréb, nga wuutu ko fa, mu taxawaat feneen, tey nég keneen. Gisaan nga léeg-léeg, góor guy jéem a takk ngoro ci taxawaay bi.

Waaye li lay won ni soxna Yaama am na ag may moo di, léeg-léeg, kenn ci bëkk-néegam yi génn, taxaw xaacu : « Soxna Yaama nee na ñaar ñooñu di ŋun-ŋuni, la ñuy fexe, nañu ko naseji feneen. Béréb bii, yiw la fi santaane, ak maandu. Ku ko ci déggalul nag, lu ko ca fekk, moo xam ».

Bu ko defee, ñépp ne tekk, ku ne yéemu. Soxna si kay am nag may. Gisaan nga mu tollu ci néegam ne mayleen kooku bàyyikoo béréb sàngam, mu agsi, sonn na lool ! Gisaan nga kuy dugg, ñaari ponkal yenu ko, te bu ko soxna Yaama nee tegg i yoxo, buy génn, mooy séqil boppam jéego yu dëgër. Yàlla daal mooy kariim. Moo di tab bu dul jeele, te fu waamew ngëneelam jublu, ku fa àgg yéemu.

Seetal ma soxna sii rekk ! Daaw-jéeg, fii la doon jaay caaf ci màrse sàndika, bu ko bopp mettee mu naan ay doom, walla fu ne, mu ñaanlu fa. Tey jii fu ne la doomi aadama di jógeek soxla, fekksi ko ngir yaakaar bu, amees na ko ci moom. Wuuteek ba ñu ko fi jiitalee di pes mu jëm polis, tey waat naan li ñu koy laaj, xamu ca dara !

Ndaxam de booba, ay magi jëmm taxaw nañu, seede ne soxna Yaama, njub, yar ak teggin lañu ko mas a xamal. Waaye booba, ki jiite alkaati yi gëmm na, tëx, ne gisul dara, déggul dara, moom daal li mu màtt dina ko dog. Te xas na jàpp ne Yaama bu dul sàcc, di ndeyu sàcc, walla

xaritam, te Ëmmeri mooy Maalaw ! Boon nag sàcc la, te ab sàcc kenn du ko yërëm ak a suturaal. Bu góor baak bu jigéen baa ca yem. Boo dee seet sax, bu jigéen baa yées, ndax kenn da ko dul fooge loolu, ba di am lenn loo koy moytoo. Moo tax ku mu jekku jekkali la ! Aywa ! Dóorleen ñu dem ! Pénc mu ñu romb, ñépp di naqarlu mbir mi.

Menn mag mu toogoon cib keppäaram ne leen :

– Alkaati bii dey, laal na laalaake. Waat naa ne bés bu ko àqi ndaw sii dalee, dina bëgg a mel niy moroomam, mu të ko. Lii nag, maa leen ko wax te li ci kanam rawul i gët.

Kii mu digaaleel di ko toroxal nii, deful dara. Ku yàgg ci àddina mbaa nga xam nit dëgg-dëgg, dina la wóor ne soxna sii, géej la. Li lay musal a ngi ci biir waaye itam, li lay sànk a ngi ci. Yàlla nag moo xam.

Yaama kay, ku ko ne jàkk xam ne am na lu mu àndal. Boo xoolee xar-kanamam, li lay jëkk a yéem moo di leer gay tukkee ca jë ba. Xam naa, weexaayu gët yi jéggi na dayo.

Moo tax dangay yaakaar ne dafa fuddën xefam yi. Ku dendale ñuulaayu xefam yi ak gët yi gën a set wóoru ceeb, fàww sam xel dem ci bëyit yu sosoo ci sëriñ

Aadi Ture ma juboon Màkka, dëkk bu sell bi, mu di ko saamandaay « aw melax gu ne melxet cim yaral ». Lépp lu tukkee ci moom, tàbbal wegeel ci bépp xol, ba kenn du tal a seetlu taaram bi muuraay bi mu dëkke abadan mënul a nëbb. Wax ji ànd ak jëf ji, lépp sell. Lu ci nekk, ag teey la koy defe, di ko benn-bennal ba dara du la ci rëcc.

Bu nee sigget xool la, foo jaar sa yaram daw. Mu mel ni moom ci boppam, am xët lañu ubbi ci kanamam mu di ko jàng, bindees ci say jaar-jaar. Te la muy gis, dafa koy tudd ca kow, di la ko fàttali.

Nit ñówaan na fa moom, mu ni ko yow mënaluma la dara. Alal ju lewul jii nga dëkk di lekk, mooy génn ci sa yaram. Kayitu këri jaambur yii ngay foqarci di dajale lu mu lay jariñ ?

Yow kër yi lu ñu bari-bari ci benn kepp nga mën fanaan. Mënuloo réy pexe mukk ba nekkandoo ci ñaari kër. Kër gi lu mu réy réy ci bennub néeg ngay fanaan. Tee nga yem ci li la Yàlla may, muy li lew, nga ba ñeneen ñi ak li ñu yelloo ! yow sax, lu la dugal ci lekk alalu jirim ? Li nga def ëpp na xamuloo ! Boroom bee lay yar nii de ; man, mënuma ci tus. Sam paj ci yow la aju. Loo moomul, ba ko fa. Saa su la doole jayee ba nga jël loo moomul, dina génn ci sa loxo ciy anam yu la dul noppal.

Dara jotu la nag, say tooñ a la dab. Nanga dëkke tuub, te ba lu bon !

Gisaan nga ab jeeg bu ndaw agsi, toog, sànni ko ñaar-fukki dërëm, mu ne fabal sab xaalis, lii setul ba ma di ko laal. Yow xanaa mënuloo bàyyi góor gii nga topp te takku la ? Yaa ngi lor sa bopp, di lor sa njaboot. Gisaguloo dara sax ! Li la dal nii, ay xas la, duma yi agseegul.

Soxna sii kay, boo ko dee seeti, na la wóor ne doo
ku dëng, ak loo doon doon kilifa, dafa la koy xaañ ci kanamu ñépp, sa daraja detteelu, nga jóg ak sa gàcce. Dootuloo fa mën a wax lu saf ; dangay mel ni ku daanu ci sareet.

Ab xale bu jigéen ay toog ci wetam, di ko jàpple cib liggéeyam. Dañoo mel ni ay kal. Xam naa kooku ab sëtam la war a doon. Ñeme na ko lool. Léeg-léeg mu ni ko :

– Yaama Jóob, yow kii rus na de ! Xanaa mënuloo di sàng nit ñi sutura ? Ku ñów rekk nga wax ko lu mel nii ci kanamu ñépp ? Ax, yow daal déedéet nag !

Bu ko defee soxna si ne ko : « may ma jàmm gone gii, ñii jaruñoo suturaal. Ku def sa lu bon te nëbboo ko Yàlla sunu Boroom, ana lu ñu la koy nëbbale nit ñi ? »

Ku ci wéet tooñ sa Boroom, tooñ sa moroom ba mbir fekk la ca, boo dikkee fii ma wax la ko ci kanamu ñépp. Ku ko bañ, bu fi ñów. Ana luy loolu ? Dëkke njaaxum ba noppi bëgg a jaay màqaama ci kow doomi aadama yi... Xanaa nga teggi ma, waaye bu ñu dajee, dinaa la weer ba ñépp xam ne tekkiwuloo dara, ñu mën la moytu. Xanaa xamoo ne yàqkat a ngi ci biir nit ñi, bu ko nit ñi xamoon, rëcc ci ay pexeem yu bon? Yàlla na nu Buur bi musal ci saay-saay bu am daraja. Waxees na sutura, nde moo tax Yàlla, Kowaange gi, sàkk bëccëg ak guddi, biir ak biti, leer ak lëndëm... Waaye nag, newul ñu làq saay-saay si ba ñu dëkk di fitnaal nit ñu baax ñi, te dara du leen ca fekk.

– Waaw, yaa ngoog, nit ñaa ngoog. Dinga fi mas a wax nit lu mel nii, mu dóor la am këmëx ba nga ni lànjaŋ. Bu boobaa, na fekk ma am jëkkër ju baax ba séyi fu sori, xam ne doo fa mën ñów di woyaan loo poosee. Sa gëñ yii moos, boo bàyyiwul wax nit musiba, dees na leen boor.

– Waay-waay gone gile ba ma ! Sa làmmiñ wi ni saatu, gisuma gan góor a lay ñeme ba di la takk. Xam nga ne yow, boo séyee ginaar a sax bëñ. Cim ! sa ñaawaay bu réy. Jëkkër joo xam ne balaa am, man maa jël sama alal jépp neexal ko te naan sarax ma takk ko, xam nga ne duma la woyaani.

Bul dégg seenub xuloo ba tax nga di ca dugg, kon danga cee des. Soxna Yaama, ku ko seetlu, xam ni fi mu teg gone gi, tegu fa sax peru bëtam bi. Dafa di kay, dañoo yabante, seen xuloo yooyu di xumbal béréb bi, te it di dalal xel yi.

Bu dul koon loolu, ab selaw yàq ko, ndax ñi fi daje, toogaayu jaaxle lañu toog. Ku ci ne, am na lu la metti, walla lu la tiis ba tax la ñów, waaye soo xasee ronu mbaar mi, yaakaar dugg la ngir kóolute ga ñépp am ci jigéen ji.

Na fekk nag nga wóolu sa bopp, sellal sa jëf nde boo dee ku setul, du ca am benn làq-làqal.

Soxna si, Yàllaa ko sol li mu àndal. Ku dee ba noppi dekki, fàww nga am loo indiwaale. Keroog ba ko alkaati yi dóoree ba tëral ko ca tefes ga daw bàyyi ko fa, yaakaaroon nañu ne ab néew dootul jóg mukk ci àddina, bay dem tirbinaal di seede. Te nag, daanaka ab néew lañu fa waccoon.

Ñu wër ci dëkk bi, yéene, di ko jéebaane, naan am na jigéen ju rëcce ca kaso ba, dafa ñuul, am taxawaay. Ba ñu ko mujjee gis, mbubb mu mboq la soloon. Njaaxum la def ba noppi daw. Ku ko gis, walla nga mën caa joxe ay tegtal yu wóor, dees na la jox ab neexal bu duun.

Ba fajar di xar, ñu ne ndaw sa feeñ na. Ay saay-saay la dajeel, ñu dogaale ko, def ko naka-su-dul-noonu, ba mu faf ca faatu. Néew ba, ñuŋ ko fekk ca tefes ga, na ko ay mbokkam jëli, te jaare polis fey la mu fa yàq. Keroog, dëkk bépp a riirandoo, màbb, wuti polis.

Xale yu góor yi ci koñ bi ne mukk, Yaama Jóob du dee cig maaliforo. Loolu bu amee, benn alkaati du fi dese bakkan. Jigéen jii, juddoo ci gox bi, yaroo fi, séy fi ba jur fiy magi jëmm, kenn masu koo xamal ag njubadi, ñu bëgg a ñów teg koo bii tuuma, ba mu di ci ñàkk bakkanam ; lii dey, bu amee, kon tey jii sëg ya dana bari ay gan.

Seetal ma rekk, diggante xàcceek dóor, ni ci Yàlla laxase yërmandeem, ba lépp ne tekk ! Meneen ndiiraan jógati. Ndekete Yaama, ba ñu koy teg ci jaat ji la tisóoli. Ña ko doon yëkkati, xaw nañoo daw, ba ko fa.

Waaye ñu takk seen fit rekk, ñii naan kii kat deewul, ñee naan ka dee woon, dekki na. Ba fii mu tollu, kenn amu ci lu leer. Yàlla kepp a xam.

Soxna si ci boppam, boo ko laajee, mu ni la xamul sax ci lu mu nekkoon. Buur Yàlla, ay mbóotam, kenn mënu caa dugg ba buural ko. Xanaa kay, ku ko soob, mu won la ci as lëf.

Jigéen ji nag, ñàkkul am na lu mu ko ci won. Li wóor daal, moo di, ba mu ca jógee la ko ay mbir feeñu, muy nettali lu mu fekkewul, di digle ay sarax, di teggi aw tiis ci nit.

Teewul nag, njub ga ñu ko xame woon, naka jekk, ne ca moom ba tax ku mu gis ag njubadi ci yow, daldi wuñni sa sutura.

*

* *

Jàkkaarloo Musaa Njaay ak Yaama Jóob, ña ko fekke, ba léegi dañoo yéemu ci mbiri Boroom bi. Naka lañu teg jarag ji ci romb-jaan bi, mu mel ni ñaq wi ko sangoon, xooj ay yëreem, dees koo fomp ba mu set wecc. Yëre yi wow koŋŋ diggante simili ak saala. Terewul nag, su ko jigéen ji nee jàkk, xool ko ciy gët yaram wépp rafandoo. Mu walbatiku laaj ndey ji.

– Nga ne kii fu koy metti ?

Kooku ne ko :

– Kii kat fépp a koy metti. Foo laal ci yaram wi, mu ne foofu la. Kawari bopp bi sax, àntanu ko fii mu tollu.

– Yan garab nga ko daan jox ?

–Lu ne ! Loo xalaat ci xeeti per yi waa kër doktoor di joxe rekk, naan na ko. Lu ne diwoo na ko. Ma boole ci, fu ma dégg ab sëriñ, walla fajkat, dem naa fa. Xeeti saafara, reen, sunguf, béjjén, laar, cawri, lu ci xel daj rekk, jéem naa ko. Noonu laa dëkke ba ni ma dajeek Sëriñ Nuuru, mu yebal ma fi yow. Jóg naa xaaji guddi, dox naa njolloor, dox naa njël. Li nga may gis nii, may néew doole yépp, bootloo nañu ma ko, ma wër guy Ndumbe Jóob juróom-ñaari yoon. Yóbbu naa ko ron daqaar ga ca yoonu Mbaadaan, weñ ga ca buntu Mbalamson, sang ko fa, tëral naa ko ci gentu xorondom. Waaye lu ma ci def rekk, mu mel ni metit wi dafay gën a tar.

Waxtu woowu tembe, fekk na Soxna Yaama déggatul woon la jigéen ja doon wax. Xanaa kay dafa ko bàyyi rekk muy tuuru, di yebbi la nekkoon cim xelam, ngir tiis wu réy wi mu làmboo.

Moom ci boppam, la mu yenu woon a gën diis fópp, te mënagu koo wax. Su nee jàkk yaay Absa, gis cër yi ni ñu rase, yax yi ànd ak siddit yi ne fàŋŋ, gët yi xóot ba mënees na ca sotti kaasu ndox muy dox te ndox ma du siit.

Ku gis kii xam ne sonn na, te doom ju bon kepp a ko yóbbe jii fitna. Ndey ji, wax-dëgg bonul, ku baax la sax. Dafa di rekk, rattees na nag wu ñuul, génne ca meew mu weex tàll. Kii kat, yërmande ñeel na ko.

Waaye bu Yaama xoolee Musaa rekk, xel ma walbatiku muy yëg, moom ci boppam, ay butitam na ñuy lëmbaajoo. Yooya jamono, Musaa itam dina yëg lu mel ni ay kàcciri yuy tukkee ci Yaama, di làwwi deru yaramam te kenn xamul. Ndaxam ku ko seetlu gis muy gaññ, di bittarñiku, di ñenkaliku... nga xam ne mbir a ngiy xew ci suuf.

Li jarag ji di lott lépp, terewul, ba mu agsee, xàmmee na Yaama. Ax ! Yàllay tey jii du baale walla !

Naka lañu jàkkaarloo, ñoom ñaar ñépp, seen xel dafa daje ci xew-xew yu, amoon na fi ci at yale ñu weesu.

Bésu keroog dafa yemook ñuy waajal tamxarit. Màrse Sàndikaa rëb, ba mel ni tuq su bënn saañ ba réer. Foo sànni mbàttu mu tag.

Yaama Jóob sob ba dee, ne dootul yem ci njaayum gerte caaf. Daldi teg taabalam, tay cereem teg. Pot fukki dërëm, saam ay yu-sewam : batañse, kaani-xeeñ, jaxatu, ñàmbi kombo, yéetu Jiwaalo, gejju xal, netetu Neematabaa ak ñoom seen.

Mi ngi ne ngéej teel a noppi ca njaay ma, ba dem taali reer. Xam na ne bu ca jubluwul du am lu ko neex nde Daba ma ca kër ga amalul kenn njariñ, lu dul wax ju bari.

Moom daal yëgul dara ba dégg ku naan « Mi ngi nii ! » Mu siggi janlook ñeenti alkaati yu geetaru, yor seeni liif. Ki ñu naam Musaa Njaay, te dëkk bépp di ko móolu di muslu ci moom, moo leen jiite woon.

Moo daldi joxoñ, jëmale ci Yaama, ki ci des këf loxob soxna si, bif, mbagg mi di waaj a summeeku. Te naan ko : « jógal yow, naaféq bi. Mën nga noo réer ci dëkk bi ? »

Naka noonu, Musaa daldi wéq taabal ja, njaay ma jaxasoo, ñépp naan lii lu mu doon ? Moo lii lu mu doon ?

Yaama Jóob moom, gën a jaaxle ñépp, moom mi yëgul, tinul, ay alkaati ñów sempi ko cib liggéeyam, yeew ay yoxoom ba ñu ne ŋodd ci kanami nawleem, jiital di dóor te naan ko bu ñu àggee nga xam.

Moo lu muy xamati ?
Li ñu ko xas def rey na gor su ne.

Keroog, dëkk bépp a fàq, wuti polis, ku nekk naan : « lu xew ? » Ñee jubal këram, fekk jëkkër ja fa mu toog ñu di ko ko wax, mu tiit ba saaga, naan leen « sama jabar masul a tooñ bay jooteek alkaati. Mbas ma seen làmmiñ yi ».

Ndaxam de booba, ay alkaati teg nañu loxo ci jabaram, futti ko ba mu ni duŋŋ, yeew tànk yi, bopp bi di lang. Léeg-léeg, kenn ci ñoom, te muy Musaa mii tëdd, ñów wéq ko ci ndigg, te naan ko : « na nga def ? Noo gise njoowaan gi ? »

Léeg-léeg ñu jël am ndox mu bon, wex xàtt, daldi ubbi kanamam, sotti ko ca. Foofu nag àddinaam day tukki. Mu boole metit, naqar ak gàcce.

Ana lu yées fab li nga xam ne moo di suturas jigéen, war a doon suturas doomi aadama yépp, nga daldi ko wuññi ba noppi di ko fowe ? Yàgg ci àddina taxul nga xam walla ! Man Yaama Jóob mii, ku ma ne woon béréb bii, di màndargaal yoon, ak kaaraange aji-jub, mënees

na fee indi jaambur bu deful dara, tooñul kenn, wàccul yoon, teg ko yii metit yu tar te du am fenn fu mu ko jooye !

Waaye nag Yàlla moom gëmmul nelawul. Delloo naa samay mbir ci Boroom bi, xamees na ne mooy Ahkamil haakimiina. Moo xam jaam bu nekk nattu ya mu ko teg, ak la mu ca namm.

Boo dee seet sax, ñii dootuñu ay nit. Xel ma leen doon wuutale ak bàyyima dëddu na leen. Ñu di ay xott yuy kayaŋ-kayaŋi ci biir nit ñi, lu leen romb ñu fél ko ba keroog ñu naan gurub sukk, xamees ne jot nañu seen tëb-tëbeen. Lii doŋŋ a tax ñu àttan a def yii ñaawtéef te seen yaram du daw, du raf.

Wax dëgg, nit ku am xel ku mu doon, bu yëkkatee lu mel nii, jëme ko ci jigéen, fàww xelam daj kenn ci ñatti jigéen ñi ko séq.

Muy ndeyam ja ko jur di daj lu ne, di muñ lu ne, ba mu mën a jóg sol dàlli baayam, mu yem kepp ciy tànkam ; ak jabaram ja ca kër ga, di ko muñal, di ko jàpple, fu mu lakke ca àll ba mu di kër gi muy serloo ; ak doom ji mu jur teg ko fu mu tegul kenn, nangul ko lu mu nangulul kenn.

Xam nga ne ku yëkkati lu ñaaw jëme ko ci jigéen, sam xel dem ci ñatt ñii fàww nga seetaat sa bopp, dellu gannaaw, ndeem nit nga.

Ki ñu naan Musaa moo ci raw. Moom bu dee lelli sa deru yaram sax, dangay gis na muy bànneexoo ci saw metit. Waaye naa wàkkirlu, te ñaan Boroom bi mu kàttanal ma ba, ñii, bu ñu dee jël sama bakkan itam, duñu dégg ub onk bu bawoo ci man, walla ñu gis as rongoñ su toqe ci sama bët. Waat naa ne bés a ngi ñów ci bés yi, ñeel ku nekk ci ñoom...

Ax ! ku ci xamoon li lay yoot, dinga bàyyi li ngay yoot walla ! Billaahi, foogoon naa ab Tubaab kepp a sañ a teg nit ku ñuul wiiw njas. Déggaan naa sama maam di nettali ay metital yu daan xew jamonoy noteel, ba ma naan ko déet nag, maam bóoy, yaa ngiy yokk. Xanaa kay dangaa bëgg a xoromal rekk waaye xam nga ne loolu nit du ko def. Bu ko defee mu ne ma lu ma tudd rekk, la ma wacc a ko yées. Moom kay, sama doom, nit a bon ci moroomam rekk waaye li ñu daj, Yàlla na leen ump ba fàww.

Fee maam Mbaaxe tëdd ca sëgu Betuwaar dey, ku ko yee ba mu jóg fekk ma fii, may lang te ay mañuul wékk ma fi di ma def jii jëf ju ñaaw...

Ax ! Kuy xam, xam nga ne réew mii, mbokk jariñatu fi dara, nde kon gittax du xamb suuna.

Musaa moom, keroog dafa meloon ni ku ñu xabtal. Lu metti lu mu jéem, jàll ci lu ko raw, te mënul wax kenn, gii coxorte fu mu ko teg. Ba ay pexeem jeexee tàkk te gisul jigéen ji gaññ, ca la ko tekkee, tëral ko, daldi ko jabaroo bà nóppi, ne ñi ci des ku nekk nga def ni moom.

Noonu lañu ko jàppoo, ku jaar jox sa moroom. Ñii def ko ngir xaje doŋŋ, ñii ne fekke cër la, ñii seen xol bañ, seen yaram nanguwul, waaye sañuñoo weddi seen kilifa.

Ba ñu ca noppee, fekk na jant so, jigéen ji yëgatul dara, gisatul dara. Déggatul dara. Cëram yépp bàyyi, foo laal mu ni lappax, ni las. Foofu nag, tiitaange dugg leen, ñu gis ne jongoma ja ñu doon metital, di ko toroxal, summeeku na bu yàgg bàyyil leen fa ab néew.

Noonu lañu ko gàddoo, maaseek marax mi, dem ba ca tefes ga, ne ko fa tegg, daldi waññeeku, fu ne ñu taxaw, te naan Maram Jóob lañuy seet, ne kooku dafa rëcce ca kaso ba ñu ko dencoon. Daw na ànd ak lëndëm gi, kenn xamul fu mu jaar.

Ba coow la duggee ci noppi Badu Njaay, jëkkëru Yaama, dafa daldi fëgg buntu kër Komiseer, ne ko wax jot na. Kooku ne ko sëriñ bi dal-lul, lu di say tànk ?

– Man maa di Badara Njaay, boroom këru jigéen jooju sa nit ñi tuumaal, jàpp ko tëj, te léegi ñu ngi naan rëcc na, kenn xamul fu mu dugg. Yow nag, yàgg naa dégg ñuy bàkk sag njub. Moo tax ci suba ba tey, kenn déggul sama baat. Dama ne rekk Komiseer Jeŋ, xamaleesu ko ay caaxaan. Doonte ay nitam juum nañu ba teg tuuma ci sama deru jabar, moom, dina def liggéeyam na mu ware, te kon dina raxas Yaama ba mu set wecc, ndax xam naa ne du sàcc du fen. Maa ko wax, sama baat ca kow.

– Waaw lu ko tax a daw nag ? Moom sax kenn tëjagu ko woon. Ci néeg bi ñuy laaje rekk lañu ko waccoon.

– Komiseer, waxuloo ak gone. Boo ma nee jàkk xam ne maa la mag fuuf. Yaa ma sut nag am njàng ci xam – xamu nasaraan, waaye taxul ma dib dof. Bët du yenu waaye xam na lu bopp àttan. Fii ma tollu, mën naa laa waatal ñaari mbir. Benn bi mooy yow ci sa bopp, gisaguloo Maram Jóob, xamoo lu mu yendoo ca polis ba, doonte yaa fay kilifa. Bi ci topp moo di, Maram, maa ko yar, xam naa ne bu ñu ko doon rey itam du tax mu fen, du tax mu daw. Donnul daw, te it du jikkoom. Na la sa nit ñi wax dëgg gi balay mbir di ëpp i yoxo. Lii kat moo doon samay tànk. Maa ngi dem !

Góor gi dem na lu yàgg, taxul Komiseer Jeŋ jóge fa mu toog. Ma nga sox gënnam ba mu fees, jafal ko. Su guuxee ba lex yi fees dell ak saxaar, mu daldi ko xër ca kanamam, janlook moom, mel ni ku koy seetaan, lawtanu xet wi topp ci. Dégg naa tóxkat yu naan xetu póon mi dafa neex. Maŋ dey cuuraay a ma ko dàqal.

La mu ne déjj lépp nag, taxul xel ma toog benn béréb, lu ne, làmb na ko. Moo tax bi mu nee jàkk Badara, xam na ni kii du nitu caaxaan, te la mu ko wax, nekk na lu dëggu ci moom. Rax ca dolli, tànk yii góor gi doxsi, daanaka dafa luqi ab lancam. Wànte loolu, waxtaanu biir la.

Kàddu yii, dégg na ko, déggaat ko ci bëccëgu tey jii. Ña mu tànnoon ca gox ba, ñu di ay noppam ci pénc yi, te kenn rààñeewu leen, seen nettali am na fu mu daje : Yaama ku jub la, amul caaxaan, li ñu ko jiiñ defu ko ; du jikkoom. Te sax kenn dafa xamul lu ñu ko jiiñ ba war koo njoñ, di pes mu jëm polis.

Ña mu yilif ñépp nag, Musaa rekk a ko ci jaaxal. Bu xasee piinal bëtam bi, caay-caay gu ne ñeme na ko. Bés bu Yàlla sàkk, mu dugg ci giraawaali. Te lu mu dugg, mën na caa génn, ñeneen ñi des ca. Bi mu fi mujjee def tojaange nag, wax naa ko lu leer. Ne woon naa ko lu mel nii, bu amatee, dees na la futti.

Ab alkaati du buuse bay fab yaramu jaambur di ko daggate. Buuse yi sax ñu ngi yem ci nag yeek xar yi... Ñuul biir kat mënul a weesu lii ! Yow bala ngaa bég daal jël doomu aadama, di ko metital !

Waay-waay ngóor sile yàq na deru alkaati yépp. Waaye giñ naa ne, bii yoon, bu dee moo jalgati yoon, duma ko aar. Dinaa ko jébbal ña ko ittewoo, ñu def la ca war, te bu boobaa yoon dina dal ci kowam bu baax.

Li muy mébét lépp, seetluwul ne fàtte naa fey tele bi. Te wax dëgg, lañu cay wone, doonte am na solo, lëf jaaxal na ko ca. Ubbite péncum réew mi lañu doon wone. Ndawi réew mi, ku nekk di wax sa itte.

Moom nag, alkaati la, yoon mayu ko mu politig. Xanaa lii waral, doxalinu way-politig yi jaaxal ko tey kenn mënu koo wax luy tax am xelam nangu lànmmiñu jaambur wi ñuy jëfandikoo ci mii pénc. Yow nga ne doo lu dul ndaw, te nuni neen la, ci turu waa réew mi ngay wax te bëgg a dëkk di làkk nasaraan.

Balaa xolam di gën a jeex nag, mu dajeek Mawdo, ba kooku ne ko :

– yow itam xam nga ne xalaat yay jib foofu kenn mënu koo tudd ci sunu làkk yii. Fàww ñu wax ay tubaab. Te sax boo dee seet bu baax, xam ne tubaab rekk lañu fa mën a wax, ñépp dégg ci, ngir pénc mi dafa dajale joolaa,

wolof, pulaar, soninke, màndinka. Ci biir séeréer si, saafeen baa ngi ci, noon, ndutt, paloor ak ñoom seen. Te kenn ci ñoom déggoowul ak ki ci des. Tubaab rekk lañu mën wax, jotale ñépp.

– Man daal Jeŋ maay dof bi. Nitu der laa, dëgg la waaye, terewul ma gis ne ba ngeen bëggee falu, soxla nit ñi dégg li ngeen di dige ba mën leen tànn, yooyu jamono, ci làmmiñi réew mi ngeen doon waxeek waa réew mi. Ana lu waral, bi dara desul lu dul doxal la ngeen dige woon, dungeen ko defe ci anam ya ñu leen ko joxe ? Du fii la ay nax ak i wor di tàmbalee ?

– Waay yow soldaar nga, xamoo politig ! Loolu, ay waxi kàmpaañ la rekk, dañu doon sóob. Léegi nag, caaxaan jeex na, dëgg a des.

Yooyi xeeti wax moo daan gën a metti Komiseer Jeŋ, ndax dafay daldi gis ne, ña koy yenduloo àll, mu fay yenduloo ay woroomi kër di leen fa fanaanloo, bu kàmpaañ xasee ubbi, ñooñu gëmuñu dara ca la ñuy wax. Lépp ci am po lañu ko teg.

Lii bokk na ci li gën a yàq réew mi, ngir doxal fi yoon dafay daldi jafe. Moo tax bët bu set nit ñów di wax fullaam, yaakaar ne moo nekk ci yoon fekk tooñ na bu yàgg te xamu ca dara.

Te sax, nu mu koy xame, gannaaw àttey réew mi ci

nasaraan lañu ko nas, bind ko teg. Ku mënul a nasnasal as lëf ciy tubaab, doo ci mën xam dara. Yow daal, dangay doon rekk am xar mu dagg, buum ga réer.

Te lii kat, ñun ñii lay yokk ub liggéey, ndax yu bari ci mbir yiy agsi fii, la koy lal, ñaare du doon ag teyeef, waaye ñàkk a xam lay doon.

Nit ki day umple, yaakaar ne sañ na lu ne. Loolu law na ba agsi ci ñenn ci sunu alkaati yi. Danga ci gis kuy jalgati yoon, defe ni mi ngi ci dëgg. Bu nekkul ak kilifa gu am seetlu, di ko gindi, noonu lay dëkke ba keroog muy laal laalaake, bu ko defee, yoon dal ci kowam, moom mi waroon di sàmm yoon.

Loolu, mooy yoot Musaa Njaay. Ba coow li jibee ba tey, ñówul fii wax ma lu mënees a dégg. Ñeneen ñi daal ñooy ñów, te waxi kasaaw-kasaaw laa fi gisagum. Musaa, ndeyu mbill gi, mi ngi ne meŋŋ, waaye bukki wiiri wiiri jaari Ndaari...

Liy firndeel ne Komiseer Jeŋ sori woon na lool ci ay xalaatam, moo di doktoor Buuna duggsi na ci saal bi, taxaw tiim ko te yëgu ci dara. Ba mu ko tàppee ci mbagg, la ni bëret dawal loxo bi ci pooj bi, xarit bi ne ko doo ma fetal xanaa de !

– Waay mbër, xaw nga maa tiital kat. Seetetetet ! Man mii sori woon naa kat. Waaw na nga def nag ?

– Sonn ! Ana Xadi, ginaar gi, xam naa nelaw na bu yàgg !

– Xam nga loolu waay. Sa jigéen kay du wéttal ; bu jant bi di so, muy fàttey boram. Kii kay fàww ma wutal ko rakk.

– Toppal fale ! Silmaxa tal na leneen lu dul tëb i teen. Yow bañ nga ko sax ba booy naan àttaaya, ci lëwal bi ngay yem. Dootoo laal bi ci topp ndax ragal a tudd ñaareel.

– Yaa gën a tey ne damay xumbal doŋŋ ! Moo aawo bu mel ni Xadi ku ko am, looy doye ñaar ?

– Xoolal, xam naa ne góori Senegaal yaa ci gën a mokk pooj waaye loolu indiwu ma tey. Amuma toogaay nag sa gaa ñi defati nañu njekkar. Moom laa la doon waxsi.

– Looy wax nii ? Sama gaa ñan ?

– Li ma wax mooy, Maram Jóob mi ñu naan dafa daw, sa nit ñee ko def xeetu ñaawtéef yu nekk, yu ñu mënul xalaat. Ba ñu demee ba foog ne dafa dee, ñu dem sànni ko tefes, daldi daw. Fii ñu tollu nag, jigéen ji ximmaliku na bu baax, ma ngay fàttaliku, di nettali la ñu ko def polis.

Mën naa laa wax ni yàq nañu àddinaam, daanaka. Benn bët bi, ragal naa ni dootul gis ; loxob càmmooñ bi, yax bee mokk rumbax. Mënees na ko bañ a dog, su pexe amee, waaye fàww kon dinañu ko ci roofal ag weñ, mu wuutu yax bi. Ñu ngi seetagum.

Li wóor itam mooy jigéen ji, su wattuwul, li ko dese cig dund, góor ci boppam dina ko génnaliku. Li ñu ko def ñaaw na, te loo ko laaj mu ne la du kenn ku dul ki ñu naan Musaa. Lii kat jéggi na dayo. Li ma ci xam nag, duma koo jéem a làq. Fàww ma def sama liggéey, te wax itam li ci nekk, dëgg-dëgg. Yow nag, sama xarit nga, duma seetaan asamaan siy màbb ci sa kow. Moo tax ma ne, naa yolleeku, balaa coow li di jib, ñów yëgal la li xew, nga teel a jël say matuwaay... Su ma sañoon daal, dangay sol yëre wolof, ñów nu dem nga gisal sa bopp. Boo ca jógee nag, seet nooy def ba mucc ci gii giraawaali, xewe sa kër. Fii mu nekk, jox naa ndaw si aw doom, mu naan ngir mën a nelaw. Dangay ñów jaare ca poot ba, nga gisal ko sa bopp.

Cere joo gis, mbokkum sëb la, waaye cóppóor a raw ! Buuna dootul rekk xaritu Mbay Jeŋ ; ñaar ñii, kay, raw nañu sax ay doomi ndey cig bëggante ak ub déggoo. La koy firndeel moo di taawu Mbay Jeŋ bu góor, ba mu ganesee àddina, fekk ko bitim réew, Buuna dafa gaawantu jox xale ba aw tur. Mu dippee ko Baydi, baayu Mbay.

Jabar ji sañul wax ngir xam ne ginnaaw bukki,

mbaar. Waaye Xadi xalaatoon na ni loolu du doon li gënal jëkkëram. Te muy dëgg it ndax ba Mbay nee cëpp ca dëkk ba, laataa muy gis ab taawam, ca Buuna la jubal ak ub meram, ni ko :

– Buuna, tooñ nga ma. Ba may dem àll, bàyyi laak sama kër, ne la ginnaaw Yàlla yaa ma doy ci lépp, lu la ci jubu doxale ko noonu, bul ma laaj sama xalaat ci lenn, yaay man, maay yow naka jekk, te tey la raw, danga foogoon ne damay ngistal ?

– Déedéet.

– Ana lu waral lii lépp nga xam ko ba noppi di yaakaar ne am na ci kow suuf benn mbindeef bu la gën a yelloo sama turu taaw ? Yow, lii nga def waroon nga xam ne du doon li gënal sama jabar, doonte sab jigéen la, sama baay, bu doon dund tey, du ko jubu, te man, ci sama jëmmi bopp, bëgguma ko. Waaw lu tax nga def ma jii jëf ?

– Mbay, su ma neexoon, lii nga wax, maa tey laa ciy teg, dem ba la fii, ba xam. Ndax kon, danga may rey, walla dangay rey sa bopp ? Kon dangay tuddaat xale bi ? Waxal !

– Kon it duma ci def lenn.

– Lu tax ?

– Damay xam ne ëppuma la cër ci xale bi...

– Kon kay wax ji jeex na. Yow ameeloo ma teraanga, danga maa lebal lu ma la dul fey mukk ci kërug àddina. Fàttalikul keroog ba góor gi génnee àddina. Yow dangaa bàyyi lépp ci samay yoxo, xamal ñépp ne yow, ñàkkuloo baay, man mii maa ko ñàkk. Juumuloo woon cig wet, ndax maak góor gi, bari na lu nu toog te fekkewoo, bari na lu nu waxtaane te xamuloo. Dafa ma mas di ñaax ci luy suuxat sunu diggante maak yow, naan ma : « buleen may seytaane poroxndoll bu mu mën jaar ba di leen fénqale. » Tey jii, samam xel dem na ca waxtaan yooyu ma séqaan ak góor ga ci keppaaru mbaar ma mu sampoon ca làkkub ñàmbi ba mu amoon ci buntu dëkk bi. Yow nag, Mbay, dangaa war a xam ne man ak yow ñaari jëmm lañu, di kenn nit, di mennum xel. Sam xel dàq na nga jëloon liir bi tudde ko sa bopp. Samam xel dàq na man it ma tudde la ko. Amul xel mu ko mën a nangu, te man ak yow, gisuma lu ñu xaajaatle ba di tax li ma dul nangu ñeel la, ma di ko nangul sama bopp. Su ma jëlee sama taaw bu góor tudde ko sama baay di ko ko xoole, nga bëgg a am loo cay wax lu dul sant Yàlla, dinga ma tooñ, te ma am naqar.

– Baal ma àq, maa juum.

Seetal ma bii diggante rekk. Réew mi tas na tasar

waaye ngor jeexul. Fu ndox daa taa, boo demee fekk fa tepp-tepp. Ba ñaari xarit yi agsee, ba Komiseer Jeŋ tiim Maram Jóob fa mu tëdd, la jóge ci moom kenn mënu koo wax. Dafa mel ni ku ñu dóor yet. Yaram wépp daldi nagam ci saa si. Lii kay kenn masu koo gis ! Bopp baa ngi newi, ñu bàndaas fu nekk. Sér bi, ci kow ba ci suuf, deret la, te kenn xamul fu nàcc-nàcc féete. Léeg-léeg mu tëb, ñii naan metit wee ko jàpp, ñee naan xel meey dem ci yu bon ya ñu ko doon def, yaram wi di bañ, muy féqu, waral tëb yooyu muy tëb ci biir nelaw yi.

Foofu nag, Jeŋ dafa daldi xeeb boppam, bañ liggéeyam bi ci saa si, bëggatul lu dul bàyyi lépp, sàkki yeneen pexe. Fu muy waxeji lii ci kërug àddina? Lii, amul lenn lu ñuy laam-laame, Musaa sañ na lu ko raw. Te fu ñu tudde Musaa, dinañu ko tudd, ndax moo yilif kooku, waroon di ko seetlu, di ko artu.

Ndox xas na tuuru naam, waaye wii yoon, kenn du ko anloo bàq ! Ñi ko sómbi, bu leen yeboo raxas seeni koog te xam ne ñoo koy naan. Musaa moom, dees koy summi, tëj ko kaso. Lu ko moy, man dootuma séq ak moom liggéey bi. Jaral na ma dem ba gis njiital réew mi.

Ñu mel nii, ñoo tax ba deru alkaati jaratul pikkini ci miim réew. Kuy seet dëgg, dinga xam ne alkaati yi mënuñoo bokk bon mboole-seen. Waaye lu ñaaw lu ñu leen jikkoole ba tax ñu di leen sikkal, dafa fekk am na ñenn ci ñoom ñu ko jikkowoo.

Xawma sax seeti kilifa gu mag gi lu mu may jariñati. Lu deme nii, am na fi, amaat fi, te mujjul fenn. Man ci sama wàllu bopp nag, sañ naa jël samay matuwaay, ba lu melati nii, kenn du ma ci tudd ëllëg ak sibbir.

Noonu, mu ne wërëñ, tàgguwul sax xarit ba, daldi jaaraat ca poot ba, dellu këram, ca la rëdde bataaxal bii, te mu feeñoon ci yéenekaay yu bari ci réew mi.

« *Man Mbay Jeŋ, di kilifa ci polis, ñu di ma ràññee lim 03945/K, maa bind jëme ko ci njiitu réew mi, te di sàkku ci askan wi, mu seede ma. Tey jii, am naa lu ma naqari ci samab liggéey, naqari ma ci sama bopp, te di lu ma naqari ci samam réew. Ba may sottal samam njàng, tollu ci wut liggéey, dama jaayante woon ak sama bopp, jaayanteek samay nawle, fas yéene jariñ sama réew, ba mën a fey doonte asakay li mu ma ji ciy ngëneel. Ma tànnal sama bopp méccem alkaati, ngir gëm ne am réew, bu bëggee jëm kanam, lu muy doxal lu mu doon, fàww mu di ko teg ci yoon, dëgg ak njub di wéeruwaayam. Keroog ba ñu ma jëkkee solal yëre yi, def ma kilifa ci kër gi, dama daldi yëg ne liy diis ci samay wagg, raaya réew mi la, darajay askan wi. Kon su ma sàgganee ba tarxiis, xeet wi dina detteelu. Ma fas yéene bey samaw sas, jariñ réew mi, bañ di kuy yem rekk ci jariñoo ñaqu askan wi. Di def fu ma tollu li ma war, te tegu ci njub, ci jom, ci ngor. Loolu lépp la koy ëmb, di ragal Yàlla, tënku ci ay*

*digleem ak i tereem. Tey jii nag, gàcce dab na ma ndax mbir mu, xew na ci kër gu, maa ko yilif, muy gàkk-gàkk bu mën dem ba matale réew mépp, ci kow ñu di ko seetaan muy law. Ginnaaw béréb la fay ñuul a fay ñag, mënees naa wax ni fii tool bi bëgg a ñàggikkoo, man a. Kon dinaa nangu yoon dal ci sama kow, man mii waroon a taxawu sama waa kër ba ñu tënku ci yoon, woormaal doomu aadama. Bés niki tey summi naa mbubbi kiliftéef yi ma réew mi solaloon, jébbale sama jëmmi bopp ngir bañ a doon ëkk giy fatt yoon wi warees a jaar ba teg loxo ci képp ku aju ci man, te jalgati yoon...».*

Nii la Jeŋ ñàkke ab liggéeyam, wàkkirlu ci Boroomam, ñii naan dafa dof, xalimaa ko jàpp, ñee naan ñi mën a kott amuñu mbaam, ñenn ñi naan kii daal boo demee am na lu ñu ko dig ba noppi, mu ne fii di jinigal àddina. Moom mu xam li mu xam, wéeru ci ngoram.

Mu mel ni ba muy def loolu, dafa xamoon ne Musaa, dara du ko fekk ci jëf ju ñaaw ja mu defoon. Te yenn yi nag, bu amee amati, dafa fekk ñi war a wax noppi, ñi war a jóg toog. Pattiiral jooju daanaka moo di sotle nit ki ci lu dul dëgg.

Ndaw see ñu yàq àddinaam nii, bu amul ab taxawu lool, lii du mujj fenn. Am réew muy tas nag, lii bokk na ci li koy màndargaal, ndax bu ñii yaakaaree ne lu leen

neex def te dara du leen ca fekk, ñee gis ne yoon nekkalu fi ñépp, ku nekk dafay daldi jël ay matuwaayam, fas yéene fajal boppam. Loolu nag, lu nekk mën na cee juddoo.

Waaye Jeŋ xamoon na ne, bu doxalee nii, mbir mi dina jëm kow, coow li jib, bu ko defee, nëpp-nëppal toxu fi ba fàww. Moo tax ca ëllëg sa, pénc moo dem, bataaxalam bi lañu fa doon waxtaane. Ci saa si, ñu sos ay mbootaay yu taxaw ne mbir mi na leer. Bokkoon na ci ay jongoma yu tudde woon seen bopp « Mbootaayu Jigéen ak Jamono ».

La tax ñu gën leen caa ràññee mooy dañoo jóg taxaw ne fàww ñu sargal Komiseer Jeŋ, waaye itam ñi def jii jëf, feek yoon tegul loxo ci ñoom, duñu tàyyi, dinañu ko dox ci biir réew mi, dox ko bitim réew. Fu kilifa nekk, ñu yónni fa ndaw ; pénc mu ne, ñu lal fay waxtaan ngir képp kuy yeewoo ci réew mi, mbir mi doon sa mbiri bopp.

Wax dëgg, Yaama Jóob du woon boroom alal. Jëkkëram it, loxo ba jotul gannaaw. Waaye nag, ñàkkul ab taxawu. Lenn tukkee na ci mbootaay yiy yëngatu, jëm ci sàmm àqi doomi aadama.

Loola, mënees na koo wéer ci laabiir ak xolu yërmande, muy nite gu, am na ba tey ñenn ñu ko dese ci réew mi ; doonte nguuru baadoolo saxal na fi giiroo, ak bopp-sa-bopp.

Lii sedd na lool xolu Yaama, di ndimbal lu bawoo ci ay jaambur yu mu xamul, di def te Yàlla tax, muy biral ne fu mbon taxaw di bàkku, mbaax a nga ca wet ga di xaar.

La gënoon sedd ab xolam, woyofal metitam, far naqaram daanaka, moo doon taxawaayu dëkkandoom ya. Ñépp mànkoo, di jenn jëmm, fu ñu woote ñu teew ndax kóllëre gu, fasoon nañu kook Yaama, jur cofeel ga ñu amoon ci moom.

Ñépp bokk seede mbaaxam ak teraanga yu, ji woon na ko ci digganteem ak ku nekk ci ñoom. Xale yu góor yi di fàttaliku yakk ba mu daan bàyyi cib ëttam guddi, ñu tudde woon ko « boolu dof bi », te xam ne ca la doxandéem yépp doon reer.

Ndaxam dey, bari alal taxul woon mu di ko def te it ku gis na mu ko daan suturaale xam ne du woon kuy ngistal, di wut aw tur. Dafa jëloon gone yépp, di seen ndey, ku ci nekk, mu def la doomu boppam, ku mu ci fekk ngay dugg ci lu dul noonu, mu woo la, waxtaan ak yow ci sutura, yedd la.

Wax dëgg, soxna sii, dafa rafet xalaat naka jekk, kenn yéenewu ko lu mel nii.

Nguuru baadoolo rekk nag, dafa doy nattu cim réew. Baadoolo kepp mooy def, nit ñi jiital la ci ngor, gënoo leen fenn, du ci juddu, du ci xam-xam, du ci mën-mën, mu daldi toog yaakaar ne moo leen gën. Mu daldi jël sàrti mbooloo mi teg fale, di doxe « maa tey. »

Lee waral ay nit mën a def wépp xeetu njekkar, te dara du leen ca fekk ñu mel ni ñuy diiju askan wi, nit jóge fale, def lu ñàkk solo, ñu teg ko xeetu mbugal mu ne, ngir ñàkk bu mu ñàkk ub taxawu.

Moom kay, nanga am ndey ci nguur gi, lu la neex wax, lu la neex def. Amuloo ko, neel patt, jàpp ci Yàlla.

Moo tax keroog ba ñu àttee, ci kow suuf, soxna Yaama ak ñi ko defoon yii jëf yu ñaaw, ñépp dañoo jël seen bopp, delloo ci Boroom bi, gannaaw ba Yaama waxeek ña ko doon taxawu.

Ndaxam keroog, ku dem fa mbaxane doone benn, dangay yaakaar ne kenn desul ci dëkk bi. Dëkkandoo Yaama Jóob yi, taskati xabaar yi, mbootaay ak kurél yiy sàmmoonteek àqi doomi aadama, ñépp a teew, làng gu nekk indiwaale say màndarga, di wone li tax ngay jàpple Yaama Jóob.

Amul kenn ku taxaw ci buntu àttekaay bi, te wone-wuloo sa pas-pas, ngir xeex ba ñi jalgati yoon, yoon teg loxo ci ñoom. Ñenn ci ña fa daan faral di ñów, te jaay

rekk indi leen, dem nañu ba fàtte seen njaay mi, far sax di ca maye, ndax xam ni lii kat, am nañu ca wàll, te li dal Yaama Jóob jombul kenn, feek ñuy doxale réew mi « Yaa ma neex ! »

Àttekat bi dafa ko ne :

– Ayle-yéwén, li ngay tawat lu dëggu la, màndarga yaa ngi ne fàŋŋ, kenn mënu cee miim dara. Waaye amuñu luy firndeel ne Musaa Njaay ak i nitam ñoo ko def. Amul kenn ku dul yow ku mën taxaw seede ne gis na ñu koy def. Ginnaaw seede amul, te nun amunu benn firnde, yoon jàpp na ne Musaa Njaay ak i ñoñam defuñu dara, kon kenn mënu leen a teg lenn. Àtte bii nag, waxtaan nanu ci sunu biir, laxas ci yërmande. Bu dul koon loolu, yow Maram Jóob, dees na la tëj. Dinanu la wacc nga ñibbi sa kër waaye fii ak ñaari weer, yoon teg na la ndàmpaayu fanweeri junni, ñeel Musaa Njaay ndax tuuma bi nga teg ci kowam, bëgg a yàq deram, xañ kob liggéeyam. Lay jeex na !

Foofu nag dëkk bi xaw naa tas ci saa si. Ñépp fàq wuti àttekat bi, fas ko yéenee toroxal, ndax yabeel mënul weesu lii.

Waaye fekk na ñu jël seeni matuwaay ba rawale kilifa ga, suq ya des fa, jaxasook alkaati yi, ñu taxaw, ñii joxoñ fetal, ñii xàcci seen ndell di xaar.

Seetal ma yii misaal ! Dëgg a ngi nii ak yoxoy neenam, jàkkarlook safaanam, kooku laxasoo doole, téye ag ngànnaay te naan ko agsil ! Ndaxam dey, Buur Yàlla gëmmul, nelawul.

Maram Jóob taxaw, sant mbooloo mi, xamal ñépp ne mbir mi sotti na bu yàgg, ndax Yàlla àtte na ko ca Aras. Lu jar xeexoo bu mën a jur gaañante, jur yeneen xeeti fitna, amatu fi. « Yéen nag, gis naa ni ngeen ma taxawoo, te Yàlla rekk tax, ak seen mbaaxu bopp. Maa ngi leen di gërëm te di leen ñaan ngeen dellu ci seeni itte, seen jaan wàcc na. Li ci des, te nekk ci sunu kanam di ñów, nanu ko wacc ci loxol Buur Yàlla.

*

* *

Xanaa tey jii dey, ku fàttaliku waxi soxna si, gis toogaayam bii, mu jàkkaarlook Musaa Njaay mi tëdd, mënalul boppam dara... Yàlla rekk ay Buur ! Ñaar ñii, fa ñu jaar démb, umpul kenn ci ñoom.

Yaramu Musaa lott na, waaye xel mi, lu okkul dërëm dalu ko. Tey jii, mel na ni ku ñu yeew tànk yi, yeew yoxo yi, daldi ko tër, ñàdd ko, jox Yaama Jóob gobar, ne ko bu la neexee rendil.

Maram Jóob di garmi. Xamees na ne, baaxoowul ku mu jekku jekkali la. Te it, bu dawalee bëtam ci soxna Absa, yëg metit wi kooku nekke, ak tiis wa mu làmboo.

Ku xam coono bi ci ëmb doom juróom-ñeenti weer, xam ne metitu mat mëneesu koo dendaleek leneen, doom juddu, ñu ne ndey ji mucc na, Yàlla jël bànneexu takkandeer bii mu la jagleel, fare ko yale coono ak metit yu tar.

Ax ! Jigéen ju sukk jur, gën a fonk ndeyam ni góor war a fonke baayam, ginnaaw ba mu sampee kërag boppam. Bu doom ju góor bonee ba tax koo faay àq ja mu ameel ndeyam, di toroxal jigéen, di wuññi suturaam, moom Yaama, mu sañ a yërëm soxna sii toog, di ndey, ni moom, bopp bi ubu ràpp, mu dëkke tiis wu ko mën a yóbbu àllaaxira te waxtoom du jot.

Noonu, mu daldi ne yaay Absa :

– yow dey, sonn nga. Li nga daj lépp, bi gune gi juddoo ba tey, maa ngi ci ne jàkk. Wax dëgg, wàccoo nga ak moom. Dafa di kay, kii moo dul nitu dara, jarul dara. Ku koy defal lu baax, mbaa nga di ko yërëm... Ax ! ... Xanaa kay ngir Yàllaak yow, sa tës-tës ji nga dëkke guddeek bëccëg, fu ne nga dem fa, lu ne nga dugg ca, sa alal jépp nga ñàkk ko ci kii nga xam ne ba muy wér, di xéy, di gont, daawu la jox fiftin. Dinaa def, ngir Yàllaak yow, ndax kii, li koy faj soriwul, dafa làqu rekk. Laajuma la dërëm. Boo defee li ma lay digal, te bàyyiwoo ci dara, sa doom dina wér balaa waxtu wii suba. Waaye bu ëllëgee ba yaram wi rees, nanga ànd ak moom ba fii, mu déglu li ma koy wax, mu tibb suuf teg ci sama loxo, ma sog koo ñaanal mu wéy. Lu ko moy, du tàggoo mukk ak jàngoro jii.

*

*        *

# PAJ MI

Wolof yàgg naa wax ni garab soriwul, dafa làqu. Waaye nag, kenn mënul woon xalaat ne feebaru Musaa Njaay bii, ak li muy metteek a yàgg, ndey ja daj ci lu ne, ñàkk ci alal ju kenn mënut a xayma, la koy faj nii la yombe. Du lu muy naan, du deret ju muy tuur, du alal ju muy saraxe...

La yéemoon ñépp, ba tey jii, moo di yaramu Musaa ni mu reese, mel ni rekk manq bees ëfoon ba noppi, di bàyyi ngelaw li muy génn ndànk-ndànk, ba mu dellu na mu meloon.

Lii kay, kenn masu koo gis ! Musaa, dees koo futti ba mu ne duŋŋ, ñaari ponkal ngemb ko ngembal roof-roppi.

Ba fajar di xar, fekk na ñu diri ko ba ca diggu sën ba, ca buntu dëkk ba, tëral ko fa.Weñ yi di ko biiw, xaj yi di ko baw, xeeti gunóor yu nekk di ko yéeg ak a wàcc.

Lu gaaw gaaw, waa gox bi yëg nañu paj mi, fu nekk nit jóge fa, ñów di seetaan. Léeg-léeg naaxu tan naawe fale, wutsi ko yaakaar ne médd la. Te fi mu tëdd, li béréb biy tilim, xet gi naqadi lépp, mënul a yëngatu, mënalul boppam dara. Bu dul woon ndiiraan mi, tan yi dal ci kowam bu yàgg, te kon du ñàkk ñu gaañ ko.

Foo tollu, coow li ngay dégg, mel ni kànkura bu feeñ Mbuur Coose ! Soxna Yaama da ko ne woon : « na la juróom-ñaari njegemaar sotti seen mbalit. Su lim bi matee, balaa yoor-yoor, yaay jógal sa bopp, taxaw. Bu ko defee, nanga jubal fii, bul geesu, bul àddu. Bul ubbi sa gémmiñ feek agsiwoo ci man mii. Bul tebbi dara ci lii ma la wax. »

Ndaxam dey, ab sën bayreb boppam la àndal. Maa ko masul a seetlu, waaye xoolal ma lii. Jongoma yi gën a jekk ci dëkk bi, gën fee xay, bu ñu yeewoo, balaa ñoo am jàmm siyaaresi ko. Xanaa kay li ñu koy àddiyaale moo doy waar. Ku nekk, la nga bëggul ca sa kër, di lu la fay xatal walla muy yàq ub taaram nga koy indil. Waay-waay Yàlla na Buur Yàlla musal nu ci darajay sën !

Musaa, fii mu tëdd, mi ngi saf jasig ju matal. Ku ñów xëpp ko say mbuubit : benn, ñatt, ñeent, juróom...

Ba ñu waññee juróom-benni njegemaar te ba tey jarag ji yëngatuwul, ñépp ne tekk, am na ci sax ñu jotoon yëg ci seen bopp tuuti njàqare ndax yërmande ju leen dugg ñeel Musaa mi nga xam ne bu yàggul rekk, dëkk bépp a ko jéppi woon, yéene ko lii dal ko nii.

Naka noonu, ñu séen xale bu jigéen bu yenu si-woom di temp, di ñów. Na muy doxe rekk, xamees na ne ndox a ci nekk, te bëggul mu pàllax ba benn toq tuuru fileek muy àgg fa mu jëm. Ñépp xàmmee Aliin, janqu joolaa bi

doon liggéey ci paasiyoŋu Sooda. Ñu xam la ndox ma àndal : desitu ñam ya, waasintóor ak caaxoñ yu fanaan, ak yeneen xeeti butitu jën ak ñoom seen. Ñépp ne tekk, taxul nag xale bi tërëf, walla ay tànkam raf, doonte yëg na ni gët yépp a ngi tegu ci moom, xel yépp aju ci siwoom bi, ak li ci biir, ak la mu ca namm.

Soxna Yaama tollu cib ëttam, ne sëtam bi : « cam ! Am na luy waaj a xew dey ! Su ma juumul dey, mel na ni Musaa Njaay, léegi mu taxawal boppam.

Lii moom, bu ci génnee, dina xam ne jigéen dees koy ormaal. Waaye fii la may fekk. Sàllaaw, bu agsee dina dégg dëgg !

– Xoolal, gis nga nag Yaama, dangaa ëppal. Kii moos li ko dal doy na ko aw xas. Loo ko ci bëgg a dollilati ?

– Ba mu agsi rekk !

*

*   *

Kenn xamul ba tey, la Yaama wax Musaa Njaay, waaye toog nañu ay at, pénc moo toog ci dëkk bi, xew-xew yii lañu fay waxtaane.

Gan gu ñów, moom lañu lay jëkk a nettali, nga yéemu ci Boroom bi.

Ndax Musaa, li mu ne nemm, mel nib néew, tan yiy dajaloo, weñ yi sam, népp naan : « Moo lii lu ko jar ? Moo lii lu ko jar ? »

Ba Aliin agsee, ba ne ko pëyy la woon ca siwo ba, dafa ne ñokket, taxaw as tuut, xaw a tërëf mel ni ku ër. Ñépp yuuxu, ku nekk waaru ci Yàlla. Xel yépp dem ci soxna Yaama ma ca Géejawaay. Dëgg-dëgg, am na mayu Yàlla ! Kii kay yaay Absa dootu ko fàtte.

Fi Musaa taxaw, sànni na ngelaw loo xam ne, foo tollu di ca dégg, mel ni manq boobu nga jékkee-jékki bënn, mu peer.

Ndox mi di rogolaat, jóge ca ndo la, topp diggu ginnaaw gi di wàcc, ànd ak waasintóor yeek desitu ceeb yi, mu jékkee-jékki, mel ni simb boobu ñu jat, ni wërëñ, dëgmal kër Yaama, di séqi ay jéego yu dëgër.

Xale yu góor yi, janq ji ci koñ bi, jeeg ju ndaw ji, ñépp topp ko di yóoxu, ñii di tëgg, naa :

– Musaa, nit dees koy ormaal, Musaa, nanga ormaal jigéen !

Ñale ànd ak woykat bi, wax ji jaxasoo, kenn déggatul kenn. Ku nekk di tudd wegeel, ñeel na doomu aadama bu mu doon, rawatina jigéen, ak néew dooleem, ak fonk gi ko Boroom bi fonk, ba def ko muy waxandeem.

Woy wa, la ca gënoon a fés, mënees ko rààñee mooy :

*– dama koy raay ba mu nelaw, bay yàndoor sax, duma ko saaga... dama koy yërëm !*

Mbaaw weeru ut 1998

## Catalogue des publications

Site internet : www.osad-sn.com
Tel. : (221) 825 39 10 ; port. 646 50 18, 77 608 0486, 70 106 58 07

### Affichages pour environnement lettré dans les classes

*Abajada wolof* (Alphabet) sur deux planches 70 x 50

Carte du Sénégal avec noms des localités en wolof, en pulaar et en sereer, collectif.

### Manuels d'initiation à la structure grammaticale du wolof et du sereer (formation des formateurs)

Éléments de grammaire sereer, 1995, 35 pages

Précis de grammaire fonctionnelle de la langue wolof, 1999, 152 p.

### Manuels didactiques pour l'apprentissage de la lecture et de l'écriture

*Njàngum Wolof*, syllabaire wolof, 1993, 32 p.

*A Cang a sereer*, syllabaire sereer, 1993, 32 p.

*Yóbbalub Jàngalekat bi* Guide du maître en wolof, 1994, 28 p.

*A fat ale no o caajangin oxe*, Guide du maître en sereer, 1995, 27 p.

Cahier d'écriture en wolof, 1995, 32 p.

*Mbindum baat yi ci wolof*, dictionnaire orthographique de la langue wolof, illustré de proverbes, année 2000, 132 p.

## Livres de lecture

*Téere dawal*, livre de lecture courante avec illustrations, 1995, 48 p.
*Ay du weesu baay dee na*, recueil de nouvelles, 1996, 36 p.
*Jigéen Faayda*, recueil de nouvelles en wolof, 1997, 64 p.
*Aawo bi*, roman en wolof, 2ème édition, 1999, 76 p.
*Toftalug Jigéen Faayda*, suite recueil de nouvelles en wolof, 1999, 72 p.
*Liggéeyu ndey añub doom*, recueil de contes en wolof, 2001, 64 p.
*Yari jamono*, roman en wolof, 2001, 64 p.
*Janeer*, roman en wolof, 2001, 64 p.
*Taaral ak ladab ci làmmiñu wolof*, Esthétique et littérature de langue wolof, 2003, 64 p.
*Guy Njulli*, pièce de théâtre en wolof, 2003, 160 p.
*Bokk Afrig*, pièce de théâtre en wolof, 2004, 120 p.
*Pelu' Fela*, recueil de poèmes en sereer, 2004, 72 p.
*Màtt Fel Teeñ*, recueil de contes en wolof, 2006 72 p.
*Ba jaar ganejee kaña*, recueil de contes en wolof, 2006, 72 p.

## Livres de calcul

*Téere xayma I ak 2*, 1996, 52 pages.
*Tàggantu ci xayma 1 ak 2*, exercices de calcul pour le formateur, 1996, 32 p.

## Manuels de vulgarisation sanitaire

*Ñakk yu mat : gàllaaj gu wóor*, PEV en wolof, 1994, 24 p.
*Ñek teyu : teex booru,* PEV en sereer, 1995, 24 p.
*Téere Wér*, Carnets de santé français-wolof, 26 p.
*Safe o wod fo ɓaal*, Carnets de santé français-sereer, 26 p.
*Deftel Yeewtindorgel cellal yumma e biɗɗo,* Carnets de santé français-pulaar, 26 p.
*Sama doom dama koy nàmpal*, l'allaitement maternel en wolof, 1994, 16 p.
*Njiriiñ a numin*, l'allaitement maternel en sereer : illustré couleurs, 1998, 20 p.
*Ëmbub Jàmm*, La maternité en wolof, 1994, 16 p.
*Bodatar Ƥuuɓu*, la maternité en sereer, 1998, 16 p.
Lexique français-wolof de la santé, 1995, 80 p.
*Lekkug tànneef*, manuel de nutrition en wolof, 60 p.

## Education civique

*Ndeyu Àtte Réewum Senegaal,* La Constitution du Sénégal, 1996, 88 p.

## Informatique

*Baatukaayu x@mtéef*, lexique informatique français - anglais – wolof et wolof - français – anglais, 2002, 64 pages.

## Nouveautés

*Mellentaan Koote ak ngatoom*, conte en wolof, 2009, 28 p.

*Mbaam Aakimoo II,* roman en wolof, 2009, 180 p.

*Ci Kepparug xalima ak xel*, recueil de poèmes en wolof, 2009, 96 p.

*Yóbbalu ndaw*, recueil de pensées wolof, 2009, 72 p.

*Ndeyu Àtte Repibligu Senegaal*, La Constitution de la République du Sénégal, du 22 janvier 2001, avec en annexe, la version originale en français, 2010, 126 p.

## NOTE SUR L'ÉCRITURE*

Afin de faciliter la tâche du lecteur non averti, nous avons établi les corres-pondances phonétiques entre l'alphabet officiel du Sénégal et l'alphabet latin.

1. Les lettres suivantes ont la même valeur phonétique que dans l'alphabet latin utilisé pour la langue française.

a) Consonnes

p - **paaka** : couteau
b - **bakkan** : nez
m - **mar** : avoir soif
f - **for** : ramasser
t - **taw** : pluie
n - **nelaw** : dormir
s - est toujours prononcé sourd comme dans *si* et non sonore comme dans *base*, **suuf** : sol
r - est toujours prononcé roulé, **rafet** : être joli
l - **lam** : bracelet
k - **kër** : maison
g - est toujours prononcé occlusif comme dans *gare* et non constrictif comme dans page, **garab** : arbre

---

* Extrait du Dictionnaire wolof-français, suivi d'un index français-wolof, par Arame Fal, Rosine Santos et Jean Léonce Doneux, Paris, Karthala, 1990, 342 pages.

b) Voyelles

i - **cin** : marmite
é - **sér** : pagne

2. Les lettres suivantes empruntées à l'alphabet latin ont, dans l'alphabet officiel du Sénégal, la valeur phonétique suivante :

a) Consonnes

c - approximativement ce qu'on entend en français dans *tiens*, **caabi** : clé
j - approximativement ce qu'on entend en français dans *dieu*, **jabar** : épouse
ñ - existe en français dans *agneau*, ñaw : coudre
x - approximativement ce qu'on entend en français dans *chercher*. Ce son existe en espagnol (jota) et en allemand (ach-laut), **xalam** : guitare
q - n'existe pas en français, mais existe en arabe (qarīb « proche ») **ñaq** : sueur
w - existe en français dans *oui*, **woo** : appeler
ŋ – on l'entend dans *parking*, **ŋaam** : mâchoire

b) Voyelles

a - ce son est plus fermé qu'un a français mais plus ouvert que ë, **lal** : lit
à - c'est le son a du français, **làkk** : parler une langue étrangère
e - son è ou ê du français *père, tête*, **set** : être propre
ë - son e du français comme dans *demain*, **bët** : oeil

ã - voyelle nasale du français *banc*, **sãs** : être très chaud
o - c'est le o ouvert de *pomme*, **gor** : abattre un arbre
ó - c'est le o fermé de *beau, chose*, **jóg** : se lever
u - son ou du français *trou*, **bukki** : hyène

3) Les sons transcrits par une double lettre

Les sons mp - mb - nt - nd - nc - nj - nk - ng - doivent être réalisés sans [e] initial en début de mot.

mbër : champion
ndab : récipient
njaay : vente
ngelaw : vent
samp : planter un pieu
bunt : porte
denc : garde
tànk : jambe
xonq : être rouge

Les doubles-voyelles transcrivent des voyelles longues, **suuf** : sol

Les doubles-consonnes transcrivent des consonnes fortes, **bakkan** : nez

## Ràññeel bu baax

**a / e**

**tay** « cuire à la vapeur » / **tey** « le jour présent »
Man fu may jële këriñ **tey** ba **tay** cere ji

**fay** « abandonner le domicile conjugal » / **fey** «éteindre », jabaram dafa **fay** / taal bi dafa **fey**

**Mbay** « patronyme » / **mbey** « agriculture »
**Mbay** Saar, **mbey** rekk la xam

**yab** « faire preuve de familiarité » / **yeb** « charger »
maamam la, moo tax mu **yab** ko / dafay **yeb** bagaasam

**ag** « un » / **ak** « et, avec... »

**ag** gaal la bëgg nataal / ndey **ak** baay, waxtaan **ak** sa xarit

*

* *

| **Bul bind :** | **Bindal :** |
|---|---|
| ~~melni~~ | mel ni, dafa meloon ni |
| ~~demna~~ | dem na, demoon na |

## Araf yi

1. **Araf yu góor «les consonnes», nu tudde leen baatoodi, seen lim a ngi nii** :
b- bb- c- cc- d- dd- f- g- gg- j- jj- k- kk- l- ll- m- mm- mb-mp- n- nn- nc- nd- ng- nj- nk- nq- nt- ñ- ññ- ŋ-ŋŋ-p- pp- q- r- rr- s- t- tt- w- ww- x- y- yy.

Jàppal ne :

*q* aajoowul a séexal ci mbind mi, waaye jikkoy baatoodi bu ñu séexal la yor, ndax du feeñ ci ndoortel baat te yit mën naa feggu ***à*** ci wàllu ndeyjoor ;

*f, s, x,* deesu leen séexal, naka noonu ci mp, mb, nt, nd, nc, nj, nk, ng, nq, amul wenn araf wu ñu ciy séexal ;

*r* barewul lees koy séexal, xanaa ci baat yu deme ni *fërr, mërr, jérr, wërr, xërr, nerr...*

**2. Araf yu jigéen yi «les voyelles», nu tudde leen baatal, seen lim a ngi nii :**
a- à- ã- aa- e- ee- é- ée- ë- ëe- i- ii- o- oo- ó- óo- u- uu.

Jàppal ne ***à*** warul a wéet, fàww mu am araf wu ko féete wàllu ndeyjoor te loolu mënul a nekk lu dul baatoodi bu ñu séexal (*tà**kk**, fà**ll**are, bà**yy**i)*, walla ***q*** nga xam ni jikkoy baatoodi bu ñu séexal la làmboo (*là**q***, sà***q**ami)*, walla ñaari baatoodi yu dend (*à**nd***, *tumurà**nk**e*).

## Maaska yi

Maaskay tëj ́ «accent aigu» ci *e, ee, o* ak *oo* rekk la mën a tegu : **é, ée, ó, óo**. Bu ko ci am ci baatal yooyu moo gën a tëju bi ko amul :

*xel mu ñaw / xél yu gaaw*

*genn garab/ génn réew mi*

*door liggéey bi / dóor kaña gi.*

Maaskay tijji ̀ «accent grave» ci **a** rekk la mën a tegu, **a** bi ko am moo gën a ubbeeku bi ko amul, mel ni diggante :

*takk na jabar / matt maa ngiy tàkk*

*njaay mi dafa lamb / làmb ja tas na*

*and wi fey na / ànd bi neex na.*

## Lu waral boole *-oon*, teqale *woon* ?

Mënees naa tontu ni làmmiñ wee ko defal boppam, ndax diggante *-oon* ak ndeyu baat, amul lenn lees ci mën a roof : dafa xalaat**oon** ni...

Loolu nag dalul ***woon***, ndax am na lu mën a jaar ci diggante bi : dafa defe ni **woon**, gisuma ko **woon.**

Waaye nag bu la baat yii di ñów nax, ***rawoon na, tawoon na, ñówoon na***.... dees koy boole ndax mbirum *–oon* la, moo fekksi *raw, taw, ñów.*

Damay boole, walla damay teqale ?

**leen**

Dees koy boole ak ak li ko jiitu, su fekkee ni dafa taxaw taxawaayu aji-jëf ji, mu méngoo ak li ñu tudde *sujet* ci tubaab, te loolu mu ngiy xew ci :

- santaane (*impératif*) : dem**leen**
- tere (*prohibitif*) : bu**leen** dem
- gàntal (*négatif*) : demu**leen fa.**

Su génnee anam yii, dees koy ber
- ñaanleen ko, mu may **leen**
- joxuleen **leen** gëdda gi yell ci ñoom

**nanu - nañu**

**Nanu** (walla nañu) benn baat lees koy bind, su fekkee ni dafa taxaw taxawaayu aji-jëf ji, mu méngoo ak li ñu tudde *sujet* ci tubaab.

- **nanu** fagaru – dem **nanu** fa

Lu ko moy, ñaari baat lees war a bind :
- góor gi dimbali **na nu,** kem kàttanam
- **na nu** góor gi dimbali



Léeb mën naa wéeru ci jamonoy tey te du tee mu àbb tuuti ca yoon wa ko démb daan jaare. Li mu laaj rekk mooy fexe ba doom aadama jële ci njariñ luy ommat jëme ci Mbaax.

Màtt, Fel ak Teeñ won nañu nit ne ndekete yóo waru leen a xeeb. Séex Aliyu Ndaw indi na ci léeb yii nettali bu reelu, waaye bu xóot ci wàllu njàngale.

Le conte peut être moderne tout en empruntant le procédé du passé, si minime soit-il. L'essentiel est de permettre à l'homme d'y trouver un chemin conduisant vers le Bien. Punaise, Puce et Pou montrent à l'être humain qu'il ne doit pas les mépriser. C'est à travers l'humour que Cheikh Aliou Ndao propose ces contes pleins d'enseignements.